**Hukumu ya mwenye kuacha Swala**

1. Mwenye kuacha Swala kwa kukanusha uwajibu wake:

Atafahamishwa akiwa hajui. Akiendelea kukanusha kwake, basi yeye ni kafiri, mkanushaji wa Mwenyezi Mungu na Mtume Wake na umoja wa Waislamu.

2. Mwenye kuacha Swala kwa uvivu:

Mwenye kuacha Swala kwa kukusudia na uvivu atakuwa amekufuru. Na ni juu ya kiongozi amlinganie kuswali na amuorodheshee toba kwa muda wa siku tatu. Basi akitubia ni sawa, na akitotubia atamuua kwa kuwa ameritadi. Hii ni kwa kauli yake Mtume ﷺ: (Ahadi iliyoko baina ya sisi na wao ni Swala. Yoyote yule atakayeiacha basi atakuwa amekufuru ) [ Imepokewa na Tirmidhi.], na kauli yake ﷺ: (Hakika baina ya mtu na ushirikina na ukafiri ni kuacha Swala) [ Imepokewa na Muslim.].

https://www.al-feqh.com/sw/cheo-cha-swala-na-hukumu-yake